Terminé




المكتب التعاوني للدعوة وتوعية الجاليات بالربوة

هاتف: ٩٦٦١١٤٤٥٤٩٠٠+ فاكس: ٩٦٦١١٤٩٧٠١٢٦+ ص ب: ٢٩٤٦٥ الرياض: ١١٤٥٧

ISLAMIC PROPAGATION OFFICE IN RABWAH

P.O.BOX 29465 RIYADH 11457 TEL: +966 11 4454900 FAX: +966 11 4970126

OFFICERABWAH


1015392-9145002

# Aqiidaa sirraawaa fi fallaasaa

العقيدة الصحيحة وما يضادها

(باللغة الأرومية - اليوبيا)

16

المسابقة الثقافية الرمضانية السادسة عشر للجاليات

١٤٣٥هـ




# AQIDAA SIRRAAWAA FI FALLAAJAA

Qindeessaan:

Sheekh Abdul Aziiz Bin Abdallaah Bin Baaz

**OromiffaTti**

**Hikee Kan Maxxansee**

(1) *Waldaya Da'awaafi Barnoota Islaamaa*

Maxxansaa (2) 1998

Mirgi Maxxansu

Jarmaya Dawaatii fi

P.o. Box 70425

TEL- FAX 713207 A.A

## Seensa

Kabajamoota warra afaan Oromootiin dubbiftan hunduaaf. Kitaba "Amantii Sirraawaafi Faallaasaa" jedhu kan beekaan Islaamaa Sheekh Abdul Aziiz Ibni Baaz Jedhaman afaan arabaatiin qopheessan, afaan oromootitti hiiknee isinii dhihessuurratti kan nugargaare gooftaa guddaa galanni haagayu. Kana jechuuniis baruumsa Islaamaa afaan addaddaatti hiikuun ergaa Islaamaa ummata addaddaatiin gahuudhaaf gayee guddaa akka qabu waan itti amanuufi.

Kanaafuu, ummanni Oromoo bal'aan kitaaba kanarraa hundee amantii karaa sirraawaadhaan baruudhaaf bu'aa guddaa akka argatu ni'amanna. Haalli tokko tokko waan nuuf hinmijaawiniif afaan kanaan hiikuu tursiisuu kee-naaf dhiifama gaafanna. Gara fuula duraatti dalagaa kana fooyessuudhaaf yaada keessan yoo nuuergitan nigalatoomfanna.

**Jaarmiyaa Da'awaafi Barnoota Islaamaa**

## AQIIDAA SIRRAAWAAFI FAALLAASAA

Rabbi haagalatoomu. Rahmanni kabjaa wajjiin qindaa'eefi nageenyi nabiyyicha dhummaa, maatii isaanitiifi akkasuma sahaabota isaanitiif haa ta'u.

Amantiin (*aqiidaan*) sirraawaan dhagaa bu'uura Islaamaatiifi dagalee amantichaa waan ta'eef mata duree ibsa kiyyaa gochuudhaan fudhadheera. Ragoolee Shari'aa kanneen Qur'aanaafi sunaa nabiyyichaa (SAW)[1] irratti hundaawanirraa akka hubatamutti, hojiiwwan qaamaafi afaanii sirraawaa ta'anii kan lakkaawamuufi dhugoomfamnaii fudhatamuu danda'an, yoo amantii sirraawarraa maddan qofa .Namni tokko yoo aqiidaan amantii isaa qajeelaa hintahin qaamaafi sagaleenis hojiin inni hojjatu kan amantiidhaan walitti

---

[1] SAW: Jechuun *Sallallaahu Aleyhi Wasallam* jechuudha. Hiikkaan isaallee "nageenyi isaanirratti haajiraatu" jechuudha.

rarra'u hundumtuu fashalaa ta'a. Rabbi(SWT)[2] akkana jedha:

وَمَن يَكْفُرْ
بِالْإِيمَٰنِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُۥ وَهُوَ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٥

*"Namni amantii gane (kafare) dhugumati dalagaan isaa fashale (bu'aa dhabe); gaafa dhumaa (murtii) inni warra hoongayan keessa tokko taha."*
(Qur'aana 5:5)

وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ
أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٦٥

[2] SWT: Jechuun *Subhaanahuu Wata,aalaa* jechuudha. Hiikkaan isaallee "Rabbiin Guddaan waan hamaa hundaarraa qulqullaahe" jechuudha.



*"(Yaa Muhammad!) siratti bu'eera; akkuma warra siduraa irratti bu'etti; yoo waan biraa Rabbitti qixxeesite, dhugumaanuu hojiin kee bu'a dhabeessa ta'a."* *(Qur'aana 39:65)*

Qabxii kanarratti keeyyatoota baay'eetu argamu.Ifa bayaan aqiidaa sirraawaa kitaba Rabbii Qur'aanaafi sunnaa ergamaa Isaa amanamaadhaa (SAW), Rabbiin dhugoomsuu, Malaa'ikoota Isaa, Kitaabota Isaa, ergamoota Isaa guyyaa dhumaatitti, hamaafi jabaanis beekumsaafi murtii Rabbiitiin akka hojjatamu amanuudhaan kan xumuramu ta'uu mul'iseera. Waa jahan kanneen kitaabni Rabbii fidee dhufeefi hundeewan amantii qajeelaa kaneen Rabbi ergamaa Isaa Muhamaddiin(SAW) itti erge. Wantoonni qaamarraa fagaatanii, jireenya isaanii akka amannu ta'an martinuu dhimoota Rabbiifi nabiyyichi(SAW) dubbatatan hundumtuu, hundeewwan amantii kanneen jalatti walga'u. Ragaan hundeewwan jahan kanneenii Qur'aanaafi sunnaa keessatti baay'eedha. Jechi Rabbii kan armaan gadii isaan keessaa tokko.

لَّيْسَ ٱلْبِرَّ أَن تُوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ قِبَلَ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ
ٱلْبِرَّ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلْكِتَٰبِ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ

***Dalagaan gaariin fuula keessan gara bahaafi dhihaa deebisuumiti; haata'u malee, dalagaan gaariin Rabbiifi guyyaa dhumaatitti, malaa'ikootatti, kitaabotattiifi nabiyyootatti nama amne.***

(al Baqarah 2:177)

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ
إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ
وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ ۚ وَقَالُوا۟ سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٢٨٥﴾

***Ergamtichi waan Rabbirraa isatti bu'etti amane; hordoftoonnis akkasuma. Martinuu Rabbitti, malaa'ikootatti, kitaabotattiifi ergamootatti (amane);***



***ergamoota Isaa addaan baafnee hinlaallu (jedhan).***

(al Baqaraah 2:285)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ
بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ
ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾

***"Yaa warra amantan! Rabbiifi ergamaa Isaatitti amanaa; kitaaba Inni ergamaa Isaatittiifi warra isa duraa irratti buusettis amanaa. Eenyuyyuu taanaan kan Rabbiin malaa'ikoota Isaa, ergamoota Isaafi guyyaa dhumaa waakkate fagoo jallate."***

(al Nisaa'i 4:136)

تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ إِنَّ ذَٰلِكَ
كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧٠﴾

*"Rabbi waan samiifi dachii keessa jiru maraa kan beeku akka ta'e hinbeektuu? dhugaatti kun kitaaba keessatti galmeeffameera. Kun Rabbiif waan salphaadha."* *(al Hajji 22:70)*

Waa'ee hundeewwan amantii kanaa irratti Hadiisonni nabiyyichaa sirraawoon baay'eedha. Kanneen keessaallee malaa'ikaan Jibriil waa'ee amantiidhaa nabiyyicha gaafatee deebiin nabiyyichi kennaniif Umar Ibni al Khaxxaabirraa dabarfamee Imaam Muslimiin gabaafame Hadiisni sirraawaafi beekamaan armaa gadii keessatti argama

" الإيمان أن تؤمن بالله وملائكته وكتبه ورسله

واليوم الآخر وتؤمن بالقدر خيره وشره

*"Amantii (Iimaan) jechuun Rabbitti, malaa'ikoota Isaatitti, kitaabota isaatitti, ergamoota Isaatitti amanuudhaafi akkasumas gaariifi hamaaniis beekumsaafi fedhii Rabbiitiin kan hojjatamu ta'uu amanuudha.*



Muslimni tokko waa'ee Rabbii irratti kan amanuu qabu, guyyaa ka'iinsaafi dhimoota biroo kan beekkumsa qaamaatiin ala ta'an laalchisee kan inni amanee fudhachuu qabu, wanti cuftuu hundeewwan amantii jahan kanneen jalatti kan ammataman ykn jararraa kan kan burqan tahuu beekuudha.

Rabbi (SWT) Uumaa uumamootaa, kan gaarii ooluuf, hiree kan hiruuf, waan dhoksaniifi ifa baasanis kan beekuufi kan gaarii hojjateef waan hojii isaa kenneefi kan balleesse kan adabuu danda'u waan ta'eef gabbariinsi Isa qofaaf kan ga'u Gooftaa dhugaadhaa ta'uu Isaa amanuun qaama Rabbititi amanudhaati. Gabbariinsa kanaaf jedheeti Rabbi (SWT) namaafi jinniillee kan uumefi kanuma akka hojjatan kan ajajeef. Kanuma ilaalchisuudhaanis Rabbi(SWT) akkana jedha:

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾ مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ﴿٥٧﴾ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ﴿٥٨﴾

***"Jinniifi namaas akka naggabbaraniif qofa malee homaafuu hinuumne, hiree isaanii irraa homaa hinbarbaadu; akka nasooranis hinfedhu. Rabbi abbaa hireetiifi aangoo jajjbaati."***

(al Zaariyaat 51:56-58)

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ
وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ﴿٢١﴾ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ
ٱلۡأَرۡضَ فِرَٰشٗا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ
بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ فَلَا تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا وَأَنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ﴿٢٢﴾

***"Yaa ilma-namaa! Rabbii keessan kan isiniifi warra isin duraas uume gabbaraa; carraa qajeellumaa akka argataniif. Rabbi isa dachii siree isinii godhe; samii baaxii isnii godhe; kan bishaan samii keessaa isinii buusise. Isumaanis firii irraa hiree isnii argamsiise. Isinis osoo beekatan Rabbiif yagutoo (shariik) hingodhinaa."***

(al Baqaraah 2:21-22)



Sababiin Rabbi (SWT) nabiyyoota ergee kitaabota amantii dabarseef dhugaa amantii Isaa kana ibsuudhaafi kanumaaf yaamicha godhuufi. Aqiidaa sirraawaa kana waan faallessu gabarurraallee wanni Rabbi ofeegaa jedheefis kanumaafi. Rabbi akkana jedha:

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ
وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ

***"Ummatoota hundaa keessatti 'Rabbi qofa gabbaraa, waaqeffamoota (xaaguut) irraa fagaadhaa', jennee ergamaa ergineera."***

(al Nahl 16:36 )

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدُونِ ﴿٢٥﴾

*"Siduras ergamaa kamiiniyuu 'ana malee Rabbi hinjiru; kanaafuu anuma qofa gabbaraa', ergaa jedhu otoo itti hindabarsin (wahyii) hinergine."*

( al Anbiyaa'i 21:25)

الٓر كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ١
أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۚ إِنَّنِي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ ٢

*"... Kitaabni kun, kan keeyyatoonni isaa ciminaan kaawamaniifi babal'innaan tareeffamanii ibsaman kan Gooftaa gamnaaafi waa hundaa beekaa biraa bu'e. Rabbiin malee kan biraa akka hingabbarre isin bersiisa; ani akkan isin yaadachiisuufi oduu gammachiisaa isinitti himuufi kan Isa bira ergame jedhiin."* *(Huud 11:1-2)*

Dhugaan amantii kanaa ilmi namaa dalagaawwin waaqeffachuu, kanneen inni dalagu martuu; *du'aa'ii*, sodaafi fedhiin, slaataafi soomaan qaluufi wareeguudhaan akkasumas, akaakuwwan ajajamootaa kanneen birootiinis Rabbii aangaoo qabeessa qofa yaaduudhaafi Isuma qofaaf godhuudhaan Isaaf jilbiinfachuu, Isa jaalachuu, aangoo Isaatiif gadi jechuufi garaan hojjachuu jechuudha. Rabbi akkana jedha:

فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢ أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلۡخَالِصُۚ

*"...Kanaafuu, amantii Rabbi qofaaf qulqull-eessuudhaan gabbarri. Amantiin qulqulluun Rabbiif qofa akka ta'uu qabu hubadhu."*

( al Zumar 39:2)

Gooftaan keellee akkana jechuudhaan labseera:

۞ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنًاۚ إِمَّا

***"Isa malee eenyunuu akka hingabbarre Rabbiin kee ajajeera.*** *(al Israa'i 17:23)*

فَٱدۡعُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١٤

***"Warri hinamaniin odoo jibbuu, Rabbiin amantii Isa qofaaf qulqulleessuudhaan gabbaraa."***

(al Ghaafr 40:14)

*Bukhaariifi Muslim Mu'azziniin maqaa dhayanii akka hadiisa gabaasaniititti nabiyyichi (SAW) akkana jedhaniiru:*

"حق الله على العباد أن يعبدوه ولا يشركوا به شيئا"

*"Dirqamni Rabbii kan gabroota Isaa irra jiru, Isa qofa gabbaruufi waan tokkollee Isa,waijiin walqixxeesuu dhabuudha."*

Kan Gooftaan gabroota ajajeefi dirqama godhee isaanitti murteesse, ifa galaa kan tahan kanneen akka utuboota Islaamaa shananiititti amanuun, qaama Rabbitti amanuudhaati. Utuboonni sunniinis: Rabbiin malee



Gooftaan biraa akka hinjirre, Muhammad ergamaa Isaa ta'uu ragaa ba'uu, yeroo hundaa salaata shanan salaatuu, Zakaa baasuu, baatii Ramadaanaa soomuufi dandeetiin yoo jiraate Makkaan dhaqanii Hajjii hajjuudha. Utuboota shanan kanneen keessaa Inni guddichi Rabbiin malee Gooftaan biraa akka hinjirreefi Muhammad ergamaa Isaa ta'uu beekuudha. Rabbiin malee rabbiin biraa hinjiru jedhanii ragaa bahu'uun gabbariinsa guututti Goofta tokko qofaaf godhuufi Isaan alatti gabbaruun eenyuufuu kan hingeenne ta'uu mirkaneessuudhaan Isa malee waan biraa amanuu cufuma balaaleffachuu dirqama godha. Hiikaan *Laa ilaaha illallaah*tis kanuma. Kan ajajamuufi gabbaruu qaban Gooftaan dhugaadhaa Rabbiin qofa. Isa malee kan gabbaraman namni, malaa'ikaan, ykn wanti biraa martuu waaqa sobaati. Gooftaan dhugadhaa Rabbiin qofa waan ta'eef. Rabbi akkana jedha:

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلۡبَٰطِلُ ٦٢

*"Suni Rabbi Gooftaa dhuga'aa waan ta'eef; Isaan maletti warri waamatan hundi dhara waan ta'eef."*

(al Hajji 22:62)

Rabbi (SWT) namaafi jinnii Isuma qofa haaggabaraniif akka uumeefi ajajje, nabiyyootas kan ergeefi kitaabotas kan buuseef kanumaaf akka ta'e armaan olitti ibsineera. Qabxii kana sirritti xiinxallaa, sirritis babal'isaatii hubadhaa. Gabbariinsa waan biraa laalchisee walaalli guddaan namoonni baay'een itti kufaniifi sababuma kanaan wantoonni Rabbiif ta'uu qaban akkamitti warra birootitti akka ceehan ifa isinii gala. Rabbi uumaa addunyaati, qindeessaa dhimoota isaaniiti, beekumsaafi dandeetii Isaatiin akka fedhetti kan itti ajaju, Gooftaa hojii deemsisaa ta'uu Isaa amanuun qaama Rabbitti amanuudhaati. Inni motii dunyaafi 'aakhiraati. Isa malee waa'uumaan biraa hinjiru. Gooftaan biraa kan isatti qixxahu hinjiru. Addunyaafi 'aakhiraa keessatti akka milkaawaniifi gamachuu akka gonfatan gara qajeelfama isaan dandeesissuutitti waamuudhaaf nabiyyoota ergeera. Kitaabotas buuseera. Kana maraa adduma isaa hojjate. Gargaaraafi waahela tokkollee hinqabu ture.



ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَيْءٍۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ٦٢

*"Rabbi uumaa waa hundaati; Innis ittigaafatamaa waan maraati."*

( al Zumar 39:62)

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِي سِتَّةِ
أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ يُغْشِي ٱلَّيْلَ ٱلنَّهَارَ يَطْلُبُهُۥ حَثِيثًا
وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ مُسَخَّرَٰتٍۭ بِأَمْرِهِۦٓۗ أَلَا لَهُ ٱلْخَلْقُ
وَٱلْأَمْرُۗ تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٥٤

*"Rabbiin keessan Isa samiifi dachii guyyoota jaha keessatti uumeefi kan ciminaan barcumaa aangoo irratti olta'e; Inni halkan harkisee guyyatti haguuge; hundinuu kan biraa dabaree dabareedhaan daddafitti barbaada. Inni aduu, ji'aafi urjii uume, martuu seerota ajaja Isaa jalatti moo'atamee bula.*

*Uumuufi mooyuun kan isaati, Rabbi kan quiqullaa'e. Gooftaa uumamootaa kan ta'e."*

(al A'iraaf 7:54)

**Kitaabicha Isaa** Qur'aana keessatti akka hubatamaniifi **Hadiisa ergamaa** amanamaatiin akka mirkamanee-**ffamanitti**, maqaaleen Rabbii gaggaariniifi sifoonni Isaa **olaanawwan waa** tokko osoo hindogoggoriniifi jechoota **duwwaa** hikkaa-dhabeeyyota osoo hingodhin, bifoota **uumamootaa wajjiin** otoo walhinfakkeessin amanuun **qaama Rabbitti amanuu keessaa tokko ta'a. Maqaaleefi sifoonni Rabbii kunniin** (*al Asmaa'u wassifaat*) Rabbiifi **nabiyyichi akkuma ibsanitti akkamitti akkas** tahe otoo **hinjedhin akkuma jiranitti fudhachuufi** hiikkota gugudda **isaan mul'isanittiifi waan ofkeessaa qabanitti** amanuun **dirqama**. Sifoota kanneeniin Rabbiin ibsuu jechuun, **karaa aango qabeenyummaa** Isaatiif sirrii ta'een **uumamootaan otoo walhinfakkeessin** ibsuu jechuudha. **Kana ilaalchisuudhaan Rabbi(SWT) akkana jedha:**

لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿١١﴾



*"Kan isatti fakkeeffamu homtuu hinjiru; Inni hundaa dhagayaafi argaadha."* (al Shuuraa 42:11)

فَلَا تَضْرِبُوا۟ لِلَّهِ ٱلْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٤﴾

*"Rabbitti waa hinfakkeessinaa; Rabbi Isa fakkaataa akka hinqabne nibeeka; Isin hinbeektan..."*

(al Nahl 16:74)

Eegaa kana, Aqiidaan warra sunnaafi Jamaa'aa (*ahlul sunnaa wajjamaa'a*) kan sahaabonni ergamaa Rabbiitiifi warra qalbiifayyaaletiidhaan isaan hordoferraa dabre. Imaam Abuu Hasan al Ash'arii (RH)[3] kitaaba isaanii **"al Maqaalaah"** jedhamu keessatti beektota Hadiisaafi warra sunnaa maqaa dhahuudhaan aqiidaan dabarsanis kanuma. Abboonni beekumsaatiifi amantii kanneen biroollee kanuma dabarsan.

---

3 . RH: *Rahimahullaahu* jechuudha. Hikkaan isaallee Rabbi isaanii haa araaramu jechuudha-

Beekaan alAwzaa'ii(RH) jedhaman akka dubbatanitti beektonni (*ulamaa'i*) Azzuhriifi Mak'huul jedhaman waa'ee keeyyatoota Qur'aanaa kanneen sifa Rabbii ilaalanii yoo gaafataman, otoo hinqeeqin akkuma jiranitti fudhadhaatii itti amanaa jedhaniiru.

Imaam Maalik, Al Awzaa'ii, Leys Ibnu Sa'aadiifi Suufiyaan Asawrii(RH) Hadiisota waa'ee sifoota Rabbii yoo gaafataman, akkamitti akkas tahe osoo hinjedhin akkuma jiranitti fudhadhaatii dabarsaa jedhanii debii kennuu isaanii Waalid Bin Muslim gabaasaniiru. Nutiifi dhaloonni Islaamaa kan sahaabotatti aanu (*Taabi'uun*) kan lakkoofsi baay'ee tahe Rabbi Arshiin irra ta'uusaa dubbataa turre. Sifoota (*sifaat*) laalchisee sunnaa nabiyyichaa keessatti dhimmoota hubataman marattuu amanaa turee jechuudhaan alAwzaa'iin dubbataniiru. Barsiisaa Imaam Maalik kan turan Rabbii'i Bin Abdurrahmaan waa'ee ittitola (*Istiwaa'i*) yoo gaafataman: *istiwaa'ani waan hinbeekamneemiti; ergichi kan Rabbirraa dabre. Dirqamni ergamaadhaa ammoo waan ajajaman dhoksaa malee geessuudha. Nutimmoo kan godhuu*



*qabnu amannee fudhachuudha.*" jechuudhaan dee-bisaniiru.

Imaam Maalikis homa kana gaafatamanii akkana jedhaniiru:

الإستواء معلوم والكيف مجهول والإيمان
به والسؤال عنه بدعة

" *Istiwaa'ini (waan) ifa gale; haalli isaa waan hinbeekamne; isatti amanuun dirqama* ***(waajiba)****. Dhima kanarraa gaafachuun ammoo amanticha irratti fedhii uumama haara'a mataa ofii irraa itti dabaluu* ***(bid'aa)*** *dha.*"

Achumaan imaamtichi namicha kana gaafate san nama hamaa akka taa'te natti mul'ata jedhaniinii akka bayu ajajanii baye. Ejjannoon kanaan walfakkaatu haadha mu'iminootaa Ummu Salaamaa(RAA)[4] irraallee dabreera.

---

[4]. R.A.A: Jechuun *Radiyallaahu Anhaa* jechuudha. Hiikkaan isaallee "Rabbi isaanirraa haa jaalatu" jechuudha.

Imaam Abuu Abdurrahmaan Abdalaah Bin Mubaarak, "Gooftaan keenya(SWT) samiiwwan Isaatii'ol uumamoota irraa haala guututti adda taheen *arshi* irra akka ta'e nibeekna" jechuun isaanii gabaafameera. Beektonni hoogantoonni Islaamaallee qabxii kanarratti wanti dabarsan baay'ee waan ta'eef ibsa kanaan maqaa dhahanii waliin gahuun hinmijaahu. Dhimma kanaratti namni ibsa bal'aa barbaadu, kitaabota beektonni Sunnaadhaa kataban fakkeenyaaf kitaaba ilmi Imaam Ahmad Abdulaah katabe "*Sunnaa*", kitaaba Imaam Ahmad Bin Kuzeymaan kataban "*Attawhiid*", AbulQaasim Alaalaakaa'in kan katabe "*Sunnaa*", kitaaba AbuuBakr Bin Aasim "*Sunnaa*" kan jedhamuufi Sheekul Islaam Ibni Taymiyyaah warra Hamaatiif deebii laatan dubbisuu qaba. Deebin Ibni Taymiyyaah dubbii gaarii guguddaa ofkeessaa kan qabu yoo ta'u, aqiidaa Ahlul Sunnaa kan itti ibsaniifi ragaalee shari'aatiifi kanneen samuu itti kan dabarsan deebii bu'a qabeessa. Qajeelina ejjannoo Ahlussunnaafi dogoggora warra isaan faallessuu ifa baaseera. Barruu mataduree "*Attudmuriyyaah*" jedham-



uun dhiheessan keessattillee akkanuma aqiidaa ahlulsunnaa ragoolee shari'aatiifi samuutiin kan itti mirkaneessaniifi warra ejjannoo faallaa qabaniif haala dhugaa ifa baasee, soba balleessuun baruu ibsa ittiin kennani. Katabichi qalbiidhaaniifi fedhii dhugaa baruutiin nama hubateefi, nama beekumsaa maraaf katabaa dhugaa qabachiisu. Namni maqaaleefi sifoota Rabbii (*al Asmaa'i wassifaat*) laalchisee aqiidaa warri sunnaa itti amanu balaaleffate, dogoggora ragalee shari'aatiifi samuu faallessuu irra bu'uu bira dabree waan mirkaneessuufi balaaleffatu hundaa keessatti dogoggora ifa galetu isa muudata.

warri Ahlussunnaa Rabbi(SWT) kitaaba Isaa keessatti yookiinimmoo ergamaan Isaa Muhammad (SAW) Hadiisa isaanii sirraawaa keessatti waa'ee maqaalee Rabbiitiifi sifoota guguddaa kan mirkaneessan hundaa uumamoota wajjiin odoo walhinfakkeesin mirkaneessaniif. Rabbiin sifoota uumamootaafi fakkeenya kamiinuu irraa niqulqulleessu. Sifoota Isaa olaantota hikkaa kan hinqabne jecha qullaa gochuu irraa haala bilisa ta'een

fudhatanii ibsu. Ejjannoo isanii kanaanis ejjannoo offaallessu dogoggoraa jalaa bahanii ragoolee hundaa hojirra ooolchuu danda'aniiru. Kuni nama haqa Rabbi (SWT) ergamoota Isaa ittiin erge qabatee, san keessattis waan danteetii isaa qabsoo godhee, haqa barbaada keessatti dalgaa isaa Rabbiif qulqulleesse, Isa haqa qunnamsiisuufi ragaa Isaatis ifatti baasuun seera Rabbiiti. Rabbi(SWT) akkana waan jedheef:

بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌۚ

*Dhugaa sobarratti darbanna; sammuu isaa buruqsa; eegasii sobni nimanca'a...*

(al Anbiyaa'i 21:18)

وَلَا يَأۡتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَأَحۡسَنَ تَفۡسِيرًا ٣٣

*Gaafii tokkoonillee sitti dhufanii nuti deebii dhugaatiifi hikkaa gaariidhaan siidhufnu malee hinhafnu.* (al Furqaan 25:33)



Ibnu Kasiir kitaaba isaanii beekamaa kan hikkaa Qur'aanaa ibsu keessatti keeyyata Qur'aanaa kan armaan gadii yoo hiikan jechoota gaggaarii kaa'aniiru:

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٥٤

*Rabbiin keessan Gooftaa samiiwwaniifi dachii guyyaa jaha keessatti uume. Eegasiillee arshi irrati olta'e.* (al A'iraaf 7:54)

Ibnu Kasiir qabxii kana ilaalchisaani wanti kataban dhimma kanarratti bu'aa guddaa kan qabu waan ta'eef irratti dubbachuun gaariidha.

Asirratti nammooni ilaalcha baay'ee qabu. Kanneen asitti tarreessuun namatti hinaanjofne. Nuti dhimma kanarratti karaan hordofnu karaa abboota tolaadhinii (*assalafussaalih*) karaa Maalik, Awzaa'ii, Sawrii, Lessa Bin Sa'ad, Shaafi'i, Ahmad, Is'haaq Bin Rahweehiifi beektota Islaamaa kanneen biroo kanneen duriifi kanneen jaarraa dhiyoodhaati. Karaan kunis akkamitti

akkas tahe odoo hinjedhin, sifoota uumamootaa wajjiin otoo walhinfakkeessiniifi walbira hinqabin, jechoota duwwaa hikkaa hinqabne otoo hingodhin akkuma jirutti fudhatanii amanuudhaan oduu otoo hinbaay'essin dabarsuudha. Namoonni hubannoon uumamoota wajjiin waa walfakkeessuun daddafee gara sammuu isaanii dhufu Rabbi(SWT) waan isaan yaadan hundarraa kan qulqullaa'e tahuusaa, wanti Isa fakkaatu tokkoo kan hinjirre ta'uu, Inni fakkii homaatuu kan hinqabne dhagyaafi argaa ta'uusaa hubachuu qaban. Ejjannoo sirraawaan Na'iim Bin Hamaad alKazaa'ii (barsiisaan Bukhaarii) fi imaamonni biroollee akkuma jedhan: "Namni Rabbiin uumamoota waliin walfakkeesseefi walbira qabe kafareera (jallateera) jechuudha. Rabbi sifoota Inni ittiin ofibse ykn sifoota Isaa kanneen ergamaan Isaa ibsan keessas haalli waa walfakkeessu,uu (*tashabbuh*) hinjiru. *'Aayatoota* Qur'aanaa kanneen hikkaa qajeelaa qabaniifi Hadiisicha nabiyyichaa sirraawaa keessatti kanneen mul'atan maqaaleefi sifoota Rabbii aangoo qabeessummaa Isaatiif karaa sirrii ta'een namni



mirkaneesseefi sifa uumamootaa kanneen ir'inna qabanirraa Rabbiin qulqullaa'esse, karaa qajeelloo hordofeera.

Malaa'ikootatti amanuunis dhimmoota walitti qabamaniifi bal'inaan tareeffaman ofkeessaa qaba. Muslimni tokko Rabbi malaa'ikoota akka Isaaf ajajaman uumuusaa kan ibse gabroota kabajamoota kanneen ajaja isaatiin ala hinhojjanne, malaa'ikoota qjeeltota qabaachuu Isaa ni'amna. Rabbi (SWT) akkana jedheera:

بِأَمْرِهِۦ يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ
وَلَا يَشْفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرْتَضَىٰ وَهُم مِّنْ خَشْيَتِهِۦ مُشْفِقُونَ

*"Jarri gabroota kabjamoodha. Isa firrisanii hindubbatan; waa hundaa ajaja Isaatiin hojjatan. Inni waan isaan dura jiruufi waan isaan booda jirus nibeeka. Warra Inni irraa jaalate malee warraa*

*biraatif hinkadhatan sodaafi kabajaaonaan Isa dura dhaabatan."* (al Anbiyaa'i 21:26-28)

Malaa'ikoonni gumiiwwan baay'ee qabu. Isaan keessaa warri barcumaa Rabbii (*arshi*) baadhachuuf ramadaman, warri mankuusa (*khaznaa*) jannataafi Azaabaa eeguuf ramadamaniifi gartuuleen hojjiiwwan ilma-namaa galmeessuuf ramadamanis jiru. Bal'inaan kanneen itti amanuu qabnu, Rabbiifi ergamaan Isaa warra maqaa dhahan, kanneen akka Jibriil, Mikaa'iil, ittigaafatamaa ibidda Azaabaa Maalikiifi afuufaa faaggaa (xurunbaa) kan ta'e Israafiliifi kkf.

Hadiisa nabiyyichaa(SAW) sirraawa keessattii waan mulifamaniif. Malaa'ikoonni maalirraa akka uumaman ilaalchisuudhaan Hadiisni nabiyyichi (SAW) dubbatan sirraawaan aayyoo mu'iminootaa tan ta'an Aa'ishaadhaan akka kanaan gadditi gabaafameera:

" خلقت الملائكة من نور وخلق الجان من مارج من نار وخلق آدم مما وصف لكم "

*Malaa'ikoonni ifarraa uumaman; Jinniiwwan ammoo ibidda aara hinqabnerraa uumaman; Aadam ammoo*



*waan isinii ibsame (biyyee) irraa uumame.*

(Muslimiin kan gabaafame)

Kitaaba Rabbiititti amanuunis akkanuma walumaagalatti Rabbi (SWT) dhugaa ibsanii namoota gara Rabbiin gabbaruutitti akka yaaman kitaabota hogganoo gara nabiyyootaafi ergamoota filateetitti dabarsuu Isaa amanuudha. Rabbi(SWT) akkana jedha:

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ﴿٢٥﴾

***"Ergamoota keenya mallattoota ifa galaadhaan ergineera; jara wajjiinis namoonni karaa dhugaa irra akka dhaabatan jennee kitaabaafi madaala ergineera."*** (al Hadiid 57:25)

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ ٱلنَّاسِ
فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَمَا ٱخْتَلَفَ فِيهِ ٢١٣

*"Ilmi-namaa ummata tokko (amantii tokkorra) ture. Rabbi ergamoota oduu gammachiisaafi bee-kkachiisaa wajjiin erge; jara wajjiinis namoonni bakka garaagarummaan argametti akka ittiin walii-murteessaniif jedhee kitaabicha dhugaadhaan erge."* (al Baqaraah 2:213)

Kitaabota amantii keessaa kanneen Rabbi addaan baasee maqaa dhahe, kanneen akka *Tawraat*, *Injiil*, *Zabuur*iifi Qur'aana fakkaatan babal'ifnee itti amanna. Qura'aanni maraa keessaa olaanaafi xumura hundaati. Mararrattuu too'ataa fi mirkaneessaadha. Kitaaba ummanni hunduu hordofuu fi murtii ittiin argachuu qabani. Rabbi(SWT) ergamaa Isaa nama cufaa jiddutti akka ittiin waliimurteessaniif Qur'aana kana jallinna onneetiif qorsa, waa maraa kan ibsu, amanootaaf qajeelfamaafi rahmata godhee gara nabiyyichaa (SAW) dabarseera. Waa'ee kanarratti Rabbi akkana jedha:



وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ فَٱتَّبِعُوهُ
وَٱتَّقُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ١٥٥

*"Kuni kitaaba barakaa kan isinii buufne; hordofaa, Rabbiin sodaadhaa akka badhaafamtaniif..."*

(al An'aam 6:155)

وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ تِبْيَٰنًا لِّكُلِّ شَىْءٍ وَهُدًى
وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ٨٩

*"Kitaabichas ibsa waa hundaa, qajeelluma, badhaasaafi oduu gammachuu Muslimootaaf akka ta'u sirratti buufne."* (al Nahl 16:89)

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ ٱلْأُمِّىِّ ٱلَّذِى يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

*"Jedhiin: 'Yaa ilmaan namaa! ani ergamaa Rabbii kan gara hunda keessanii ergame. Isa Gooftaa mootummaa samiifi dachii. Isa malee Gooftaan biraa hinjiru; kan jiraachisuufi kan ajjeessus isa qofa. Kanaafuu, Isaafi ergamaa Isaatiifi amanaa. Nabiyyicha qubee hinbaratin kan Rabbii fi jechoota Isaa dhugoomsuttii(amanaa) karaa dhugaa akka (qajeelfamtan) isa hordofaa."*

( al A'iraaf 7:158)

Nabiyyootaafi ergamoota Rabbiin ergettis akkasuma haala walittiqabaatiifi babal'innaatiin itti amanuun dirqama ta'a. Kanaafuu Rabbiin (SWT) isaan jidduu filatee gamachuu himaafi beekkachiisaa ta'anii gara dhugaatti akka waaman ergamoota gara ilma-namaa erguusaa ni'amanna. Namni waaminsa ergamootaa fudhate nimilkaawa., namni ergamoota mormemmoo kufaatiifi gaabiitu isa mudata. Xumurri (guduunfaan) ergamootaatiifi hundaa caalaan Muhammad Bin Abdallaahti(SAW). Rabbi (SWT) akkana jedha:



وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِى كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱجْتَنِبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ ﴿٣٦﴾

*"Dhugamatti, ummatoota hundattuu ajaja Gooftaa gabbaraa, waaqeffamoota Rabbiin ala tahan (xaaguut) irraa fagaadhaa jedhu qabsiifnee ergamaa ergineera..."*

(al Nahl 16:36)

رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةٌۢ بَعْدَ ٱلرُّسُلِ ﴿١٦٥﴾

*"Akka booddee namoonni Rabbirratti sababii wayiituu hindhiyeessineef nabiyyoota oduu*

*gammachiisaa fi beekkachiisaadhaan ergine."*

(al Nisaa'i 4:165)

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَا أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّينَ ۗ ﴿٤٠﴾

*"Muhammad isin namoota keessaa eenyuufuu abbaamiti; garuu, ergamaa Gooftaatiifi xumura (guduunfaa) nabiyyootaati..."* *(al Ahzaab 33:40)*

Nabiyyoota keessaa kanneen Rabbi maqaa dhahee mul'ise yookiin warra ergamaan Rabbii maqaa isaanii dhahuudhaan mirkaneeffame kannen akka Nuuh, Huud, Saalih, Ibraahimiifi Kanneen biroollee addaan baafne itti amanna.

Guyyaa Mutrtiititti amanuun ammoo Rabbiifi ergamaan Isaa kan dubbatan du'a booddee rakkoo awwaala keessaa, muddamaafi gamachuu dhimmoota faffakkaa-taniititti amanauu, guyyaa ka'iinsaa (*qiyaamaa*) wantoota



mul'atan kanneen nama sodaachisaniifi rifachiisan, riiqicha Azaabaa kan rifeensarra haphatatu kan qarrisaa seyfii caalu (*siraax*), dalagaadhaan kan madaalamaman ta'uufi qoratiinsati amanuu; akkasumas namni gatii hojiisaa kan argatu ta'uu amanuu; galmeewwan dalagaawwan itti galmeeffaman nama maraafuu kan hiraman ta'uufi gariin mirgaan gariin ammoo bitaafi duubaan kan kennamuuf ta'uullee amanuu walitti qaba. Nabiyyichi keenya Muhammad(SAW) guyyaa ka'iinsaa (*qiyaamaa*) bishaan addaa (*howd*) amanoota kan obaasan ta'uusaanii, Jannataafi Azaabni kan jiran tahuu, amanoonni Rabbiin kan walarganiifi kan isaan dubbisu ta'uufi mata duree kana jalatti knneen ammataman Qur'aanaafi Hadiisa nabiyyichaatiin(SAW) kanneen mirkaneeffaman dhimoota biroo marattuu amanuun qaama hundee amantii kanaati. Dhimoota kanneen hundattuu amanuu, haala Rabbiifi ergamaan Isaa (SAW) itti ibsanitti sirraawaa ta'uusaanii fudhataanii mirkaneessuun dirqama.

"*Qadaritti*" amanuun ammoo dhimmoota afuritti amanuu walitti qaba. Isaanis:

**<u>Tokko</u>**: Gooftaan(SWT) kan kanaan dura ta'eefi kan fuuldura ta'us guutuutti kan beeku ta'uusaa, waa'ee gabroota Isaa, hiree isaanii, umriisaanii, hojiisaaniifi dhimmoonni biroollee waa tokko kan Isa jalaa hindhokanneefi beekumsa Isaa jala jiraachuu isaanii mirkaneessuu walitti qaba. Rabbi akkana Jedha:

...إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

"*...Rabbi waa maraa beekaadha.*" (al Tawbaah 9:115)

لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَيْءٍ عِلْمًۢا ﴿١٢﴾

"*Rabbi waa hundarrattuu dandeetii qabeessa ta'uusaatiifi waa hundaa kan beekumsaan qixxise ta'uu akka bartaniif kana isin barsiise.*" (al Xalaaq 65:12)



**<u>Lammeessaa</u>**: Rabbi (SWT) waan haata'u jeedhee murteesse hundaa kan galmeesse ta'uusaa beekuudha. Gooftaan (SWT) akkana jedha:

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنقُصُ ٱلْأَرْضُ مِنْهُمْ ۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظٌۢ ﴿٤﴾

"*Waan dachiin qaama isaanii irraa ir'iftu dhugamatti beekneera. Nubiras kitaaba (waa hunda) galmeessee eegutu jira.*" (Qaaf 50:4)

وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ فِىٓ إِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿١٢﴾

"*Waa hundaa kitaaba ifaa ta'e keessatti walitti qabneera.*" (Yaasiin 36:12)

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ إِنَّ ذَٰلِكَ فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧٠﴾

*"Rabbi kan samiifi dachii keessa jiru hundaa kan beeku ta'uusaa hinbeektuu? Dhugamatti wanti martuu galmeeffamaadha; kun Rabbiif waan laafaadha."* (al Hajji 22:70)

**Sadeessaa:** Fedhii Rabbi kan guuttuma'aan hojirra oolutti amanuudhaan wanti Inni fedhe akka ta'u, kan Inni hinfedhin akka hintaane beekuudha. Rabbi akkana jedheera:

إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ﴿١٨﴾

*"Rabbi waan fedhe hojjata..."* (al Hajji 22:18)

إِنَّمَآ أَمْرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٨٢﴾

*"Dhugumaan Rabbi waan tokko yoo yaade ajajni Isaa 'ta'i' jechuudha. battalumatti ta'a."* Yaseen (36) :82



وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

*"Rabbi abbaan 'aalamootaa fedhu malee isinis hinfeetan..."* (al Takwiir 81:29)

**Afreessaa:** Rabbi (SWT) uumaa uumamootaa ta'uusaatiifi Isa malee Gooftaan waa uumu kan hinjirre ta'uu beekuudha. Gooftaan akkana jedha:

ٱللَّهُ خَـٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

*"Rabbi uumaa waa hundaati. Inni eegaafi qindeessaa waa maraati."* (al Zumar 39:62)

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَـٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣﴾

*"Yaa ilmmaan namaa! arjummaa Rabbi isinii oole yaadadhaa! Rabbiin malee waa uumaan biraa jiraa? Kan samiifi dachii irraa hiree isinii hiru? Isa*

*malee Rabbi hinjiru. Maarree akkamitti dhugaa irraa gortan?"* (Faaxir 35:3)

"*Qadaritti*" amanuun walumaagalatti dhimmoota armaan olitti maqaan dhawame dhugoomsuu walitti qaba. Dhimmota kanneen keessaa warra garii hindhugoomsine gumii itti maktootaa (*ahlulbid'aa*) fallaa dhaabatan, gumii sunnaa biratti qadaritti amanuun, qabxiilee afran kanniinittti amnuu walitti qaba.

amantiin (*Iimaan*) jechaafi dalgaa irraa kan ijaarame, waan Rabbi ajaje dalaguudhaan kan guddatuufi qanani'u, ajaja Rabbii dabranii diiguudhaan kan ir'atuufi huqqatu ta'uusaa kanneen akka sagaagaluu (*zinaa*), hanna, araaxaa (*ribaa*), dhugaatii macheesittuu dhuguu, abbaafi haadha mufachiisuufi diliiwwan biroo guguddaa hojjachuun qofti Muslimoota keessaa yoo Rabbitti waa hinyaguteessin(*shirk*) yoo Rabbiin dhugoomsuu didanii waan gooftaan dhoorkaa godhe hineeyyamaman jedhanii hinamanin, Muslima tokko waakkataadha (kaafira) jechuun kan hineeyyamamane ta'uu bekanii amanuun



Rabbitti amanuu keessaa tokko. Rabbi akkana waan jedheef:

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ ﴿٤٨﴾

*"Rabbi nama waahela Isatti godhuuf gonkuma hinaraaramu; balleessaa kanaan ala tahe maraa garuu nama fedhee fi ni'araarama."* (al Nisaa'i 4:48)

Hadiisa nabiyyichaa(SAW) irratti hundaahuudhaan akka mirkanaawetti, namni iimaana hamma shiinfaallee (sanaaficaa) taatu onnee isaa keessaa qabu, Rabbi ibidda azaabaa keessaa isa baasa. Rabbiif jedhanii nama tokko jaalachuufi jibbuun, firummaafi diinummaa Rabbiin jaalachuufi ajajamuufii wajjiin walbiratti laaluun Gooftaatti amanuu jalatti ramadama.

Namni akkaataa kanaan amane (mu'iminni) tokko hordoftoota nijaalata, gantoota nijibba. Ummata

amanoota Islaamaa keessaa mataan michuuwwan (*sahaabotaa*) ergamaa Rabbiiti(SWT). Kanaafuu, irraa caalaan warri sunnaa (*ahlulsunnaa*) sahaabota nabiyyichaa nijaalatu, nideeggarus. Nabiyyootatti aanuudhaan dhala namaa mara caaluu isaanii dhugoomsanii fudhatu. Ergamaan Rabbii akkana waan jedhaniif:

" خير القرون قرني ثم الذين يلونهم ثم الذين يلونهم"

*Dhaloota hundaa irra caalaan dhaloota jaarraa kiyyaati; eegasii dhaloota itti aanu; eegasiillee dhaloota itti aanu.* (Bukhaariifi Muslim)

Sahaabota keessaa ammoo caaltonni duubaa-duraan AbuuBakr, Umar, Usmaaniifi Aliyyiin ta'uu ni'amanu. Afran isaanii dabalatee afaan nabiyyichaatiin warra Jannataa akka ta'an kanneen ragaan bayameef sahaabota kurnani jedhanii fudhatu. Jaarraa sahaabotaa keessatti waldhabiinsa isaan jiddutti mul'aterratti qeeqa dhiyeessurraa ofqabu.



Dhimmoota sanneen irratti ejjannoon garaa garummaa kan sahaabonni fudhatan, dhimmoota keewwata ifa galaa Qur'aanaafi Hadiisaa hinqabne irratti yaalii hunbannoo (*ijtihaad*) godhuudhaan ejjannoo seeraan walgamaa gamannatti laalamuu qabu burqisiisuu kan eeeyyamu akeeka Islaamaa irratti irkachuudhaan akka tures warri ahlulsunnaa ni'amanu. Akkaataa kanaanis namni Rabbiin biratti ejjannoo siraawaa qabachuu dandahe, Rabbirraa mindaa dachaa ta'e akka argatu amananii fudhatu. Maatiifi aanaa nabiyyichaa keessaa kanneen nabiyyichatti amananitti nifiroomu. Niitolee nabiyyichaa, haawwota mu'iminootaa ta'uu isaanii hubachuudhaan nijaalatu, nikabaju, fedhii Rabbiillee nihawwuuf. Sunnaan kaltoonni warra sahaabota ergamaadhaa jibbu, arrabsu, warra amantummaafi jaalala maatii nabiyyichaatiif qaban daangaa barbaachisaa ta'e irra dabarsanii kabajaniifi sadarkaa Rabbi kenneef caalaa kennaniif irraallee ofqulqulleessu. Warra maatii nabbiyyichaa(SAW) jechaan yookin hojiin rakkisaniifi diina itti tahan irraallee akkasuma offageessu.

Wantoonni dubbii gabaabaa keenya kana keessatti odeessine kunniin martuu amantii sirraawaa Rabbi ergamaa Isaa ittiin erge keessatti kan makamani. Gumiin Rabbi biratti hofoltii argatu (*al firqatunnaajiyaa*) kan hordoftu, sunnaan warra aqiidaallee kanuma. Gumii nagayabahiinsaa kana ilaalchisanii ergamaan Rabbi akkana jedhaniiru:

" لا تزال طائفة من أمتي على الحق منصورة لا يضرهم من خذلهم حتى يأتي أمر الله سبحانه وتعالى، افترقت اليهود على إحدى وسبعين فرقة، وافترقت النصارى على اثنين وسبعين فرقة، وستفترق هذه الأمة على ثلاث وسبعين فرقة كلها في النار إلا واحدة فقال الصحابة: من هي يا رسول الله؟ قال: من كان على مثل ما أنا عليه وأصحابي "

*Yoomillee hinjiigdu gumiin ummata kiyyarraa taate, dhugaa irratti gargaaramoo taatee, namni isaaniin walmorme kan isaan hinmiine ta'uudhaan hamma ajajni Rabbii itti dhufutti. Ummanni Yahuudaa eddoo torbaatamii tokkotti hirameera. Nasaaronni ammoo gumii torbaatamii lamatti hiramaniiru. Ummanni kun ammoo (ummanni*



*Muslimaa) gumii torbaatamii sadihitti nihirama, kanneen keessaa gumiin tokko qofti yoo hafu, tuunniin martinuu kan ibiddaati. 'Yaa ergamaa Rabbii gumiin tun tami?' jedhanii sahoobonni yoo gaafatan: "Karaa aniifi sahaabonni kiyya irra jiruun karaa walfakkaaturra nama tahe."* jechuudhaan deebisaniiru.

Kunis amantii (*aqiidaa*) horrdofuun dirqama ta'e, ciminnaan qajeelanii kan qabachuu barbaachisuufi fallessaa isaa irraa jabaatanii kan ofeeguun barbaachisaa ta'e.

Warri amantii kanarraa jallatee karaa fallaa deeme kutaa baay'eetti ramadama. Warri waaqeffamoota Rabbiin ala tahan (*xaaghuut*), meesholee, malaa'ikoota, waliyyoota, Jinnii, dhagaafi muka kkf. gabbaran keessatti argamu. Kunniin warra waamicha nabiyyoota Rabbiitiif deebii hinkennin kanneen waamicha mormanii akkuma Qureeyshonniifi lammiiwwan Arabaa kanneen biroo nabiyyicha keenya Muhammadiin(SAW) godhan diinota yaamicha fuuldura qoree ta'anii dhaabatani.

Dhimmoota isaanii akka fixaniifii diinota isaanii irratti akka mirga kennaniif xaaghutoota kadhataa turan; xaaghutootaaf qalaafi muudaa turan; ergamaan Rabbii dalagaa isaanii kana mormuudhaan harkatti busheessanii Rabbi qofaaf guutummaadhaan akka abbomaman yoo ajajan ajaa'iba itti ta'e diddaan akkana jedhaniin:

أَجَعَلَ ٱلْءَالِهَةَ إِلَٰهًا وَٰحِدًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عُجَابٌ ۝٥

*"Waaqota waaqa tokko qofa godhee? Kun kan nama diinqisiisu."* (Saad 38:5)

Nabiyyichi gabbartoota xaaghuutaa gara Rabbii waamuu, waan hinbeekamne waaqeffachuurraa gorsuufi dhugaa waamicha isaanii bal'inaan hubachiisuu, hanga Rabbiin isaan keessaa nama barbaade karaa dhugaatitti deebisutti odoo hinhifatin itti fufan. Eegasii gumii gumiidhaan baay'innaan gara amantii Rabbii galuu eegalan. Akkaataa kanaan amantiin Rabbii ergamaan Rabbii (SAW), sahaabonniifi kanneen fakkeenya isaanii garaadhaan hordofan dhaloonni itti fufan yaamicha



(*da'awaa*) addaan hincitin kan qabsoo dheeraa gaafate godhanii amantichi amantoota maraa caalee, dagaagee bahee. Yeroo booddee garuu haalli jijjiiramee, ummatoota balaan doofummaa moo'ate nabiyyootaafi waliyyoota daangaa dabarsanii waaqeffachuu maqaa jaraatiin kadhachuufi kan fafakkaatan akaakuu itti yaguteessuu (*shirk*) keessa cuphamanii ummanni baay'een gara jaarraa durii isa wallaalummaatitti ofduuba gara gale. Hiikkaa" *laa ilaaha illallaah*" haaluma kaafirtoonni Arabaa hubataniinuu beekuu dadhaban.

Haalli Rabbitti waa yaguteessuudhaa (*shirki*) sababii wallaalli mooyee, jaarraan jaarraa nabiyyummaa (*asru-nubbuwwaa*) irraa fagaateef hanga jaarraa keessa jirru kanaatitti qabxiin isaan sababii godhan akkuma warra durii mamiifi ittti fakkeesuma (*shubhaa*). Kunis ~cha Rabbii kan armaan gadiitiin kan ibsameeru:

هَٰٓؤُلَآءِ شُفَعَٰٓؤُنَا عِندَ ٱللَّهِ

*"Isaan warra Rabbiin nuu kadhatanniifi welitti nufidani jedhan..."* (Yuunus 10:18)

مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَا إِلَى ٱللَّهِ زُلْفَىٰٓ ٣

*"...sababiin isaan gabbaruuf akka Rabbitti nudhiheessaniif qofa."* (al Zumar 39:3)

Rabbi itti fakkeessuu isaanii kana harkatti didee, namni Rabbiin malee uumama ofii barbaade Gooftaa godhee waaqeffate kan Rabbitti waa qindeessuufi Rabbiin waakkate ta'uusaa mirkaneessuudhaan akkana jedheera:

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَٰٓؤُلَآءِ شُفَعَٰٓؤُنَا
عِندَ ٱللَّهِ

*"Rabbiin alatti waan isaan hinhubne, ykn bu'aa hinbuufneef gabbaru; isaanis Rabbiin biratti nuukadatu jedhu."* (Yuunus 10:18)



Jecha isaanii kana Rabbi akana jechuudhaan deeebii kenneefiira:

قُلْ أَتُنَبِّـُٔونَ ٱللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا
فِى ٱلْأَرْضِ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ١٨

*"Dhugamati Rabbi samiifi dachii keessatti wanti inni hinbeekne jiraatee itti himtuu? jedhiin 'Rabbi kanneen isaan itti fakkeessanirraa qulqullaa'ee oltahe'."* (Yuunus 10:18)

Aayaata kan keessattis Rabbi Isa malee nbiyyootaafi awliyaa waaqeffachuun itti yaguteessuu mararraa caalu (*ashirkulakbar*) ta'uu ibseera:

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ
مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلْفَىٰٓ ٣

*"Jarri Isa duubatti xaaghuuta gargaartota godhanii qabatan akka Rabbitti nudhiyeessaniif qofa malee waan biraatiif hinajajamnuuf jedhu..."* ( al zumar 39:3)

Rabbi(SWT) kanaaf deebii yoo kennu akkana jedheen:

إِنَّ اللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ
فِي مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ
كَفَّارٌ ③

***"Dhugumatti Rabbi waan isaan itti addaan bayan irratti nimurteessa. Garuu Rabbi nama sobaafi waakkataa akkanaa kana hinqajeelchu."***
( al Zumar 39:3)

Akkaatama kanaan Isa malee waan biraa kadhachuun, sodaachuun, fedhuufi kkf. sifoota waaqeffannoo gabbaruun, kufrii ta'uu ifa galcheefii jecha isaaanii kan meesholeen gabbaran 'gara Isaa nudhiheessu'jedhan harkaa busheesse.

Kan waakkii (*kufri*) ta'anii amantii sirraawaa mormaniifi amantii (*aqiidaa*) nabiyyoonni Rabbii fidanii dhufaniin



kanneen walhintaane, amantiiwwan lafatti gatamoo keessaa jaarraa keenya kana keessatti hordoftoonni Maarkisiifi Leeniin akkasumas warri biroo kanneen warri farra amantii ta'an ololchan tokko. Farri amantii Soshaalizim, Komiiniizim ykn Ba'asiizim jedhamee yoo waamames yookin maqaalee biraatiin yoo moggaafames, hundeewwan isaa hangafootaa keessaa tokko Rabbi hinjiru, lubbuun qaam-qabeettiidha(*matter*) jedhu. Kana malees du'anii ka'uu, Jannataafi Azaaba kan mormaniifi amantiiwwan hundaa waan waakkataniif martinuu karaa kufriiti. Namni kitaabota isanii argee, ejjannoo isaanii qayyabate waa'ee kana ifattiifi haala qabatamaa ta'een beekuu nidanda'a. Amantiin kun amantiiwwan samiidhaa waliigalatti kan mormu waan ta'eef hordoftoota isaa jireenya aalama ar'aatifi kan boruutittis dhuma isaanii dogoggora hamaa irra akka buusu shakkii hinqabu.

Amantootii dhugaa morman keessaa warri tokko ***Baaxiniyaa****fi* ***Sunnii*** jedhaman keessaallee gariin namoonni isaan waliyyoota jedhanii yaaman tokko tokko dhimmoota uumamaa qindeessuu irratti Rabbiin

walqixxaa'u jechuudhaan akkaataan waaqeffamoota (*xaaghuut*) maqaalee ofirraa kaasanii itti moggaasan *quxb, gowsi kkf.* haala tokko. Kan akkanaa kun Gooftummaa Rabbii irratti itti yaguteessuu (*shirki*) hojjataman maraa keessaa isa hamaadha. Shirkii jaarraa doofummaa Arabaa irras hamaadha. Araboonni xaaghuutatti kan amanan waaqeffannaafi malee Gooftummaafi abboomummaa Isaatiif Rabbitti waa hinqideessan turan. Waan Rabbiin alaa kan gabbaran yeroo gammachuudhaa ture. Yeroo muddamaa garuu gabbariinsa isaanii guutummaadhaan Rabbii tokko qofaaf godhu. Waa'ee kanarrti Rabbi akkana jedheera:

فَإِذَا رَكِبُوا فِي
الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ إِذَا
هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾

***"Yoo yabalaa (markaba) irra bahan Rabbiin garaa qulqulluudhaan waamatu; eegasii yoo inni gara***



***lafaa nagayaan baase itti yagutoomsutti (shirki) deebi'u."*** (al Ankabuut 29:65)

Gooftummaan waa uumu'uu garuu, kan Rabbii qofa ta'uu keeyyata armaan gadii irraa mirkaneessuun nidanda'ama:

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ﴿٨٧﴾

***"Eenyu akka isaan uume yoo gaafatte dhugaan Rabbitu nu'uume jedhu..."*** (al Zukhruuf 43:87)

قُلْ مَن يَرْزُقُكُم
مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أَمَّن يَمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَن يُخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَمَن يُدَبِّرُ الْأَمْرَ
فَسَيَقُولُونَ اللَّهُ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣١﴾

*"Jedhiin; 'kan samiifi dachirraa hiree isinii kennu eenyu? Ittiin dhageettii(gurraa) fi ittiin agartii(ija) kan uume eenyu? Kan du'aa keessaa jiraa baasu kan jiraa keessaa du'aa baasu eenyu? Waa hundaa kan qindeessu eenyu?' (jedhiin) Rabbi siin jedhu. 'Maarree maaliif itti yaguteessitan hinsodaatanii' jedhiin."* (Yuunus 10:31)

Keewatoonni Qur'aanaa kanneen yaada akkanaa ofkeessaa qaban heddu. Mushrikoonni jaarraa maayessaa mushrikoota duraanii irratti karaa lamaan dabalatama qabatanii dhiyaataniiru:

<u>Tokko</u>: Gariin isaanii Gooftummaafi qindeessummaa Rabbiititti karaa warra biroo itti yaguteessuudha.

<u>Lammeessaa</u>: Yeroo gammachuufi muddamaatiis taanaan warra itti dabalu tahuu isaaniiti. Kana namni isaan wajjiin jiraateefi keessa isaanii beeku sirritti beeka. Biyya Misraatitti awwaala Huseeniifi Badawii biratti, Edanitti awwaala Ayduruus, Iraaqitti awwaala Sheekh Abdulqaadir biratiifi awwaalota beekamoo birootittis namoonni haala waaqeffannoo kan Rabbi qofaaf ta'uu qabu gara namoota kanneenii deeebisanii mirga Rabbii



ugguudhaan dalagaa jarri hojjatan namni xiinxallee laale haala waa Rabbiititti yaguteessuu (*shirk*) kana sirritti hubata. Namni dalagaa fokkataa isaanii kana mormee dhugaa tawhiidaa kan Rabbi nabi Muhammadii(SAW) fi nabiyyooya hangafoota ittiin erge isaanii ibsu baay'ee tahuu dhabuunis kan nama gaddisiisu! Rabbi (SWT) jara kana gara karaa qajeelaa akka deebisu, barsiisota gara dhugaa waaman jidduu isaaniititti akka heddumeessu, hoggantootaafi beektonni (*ulamaa'i*) Muslimaa, haala Rabbitti waa yaguteessuudhaa (*shirk*) hundee isaa waraanuufi mancaasuuf akka dandeetii keennuuf nikadhanna. Inni dhagayaafi dhiyoo waan taheef.

Maqaaleefi sifoota Rabbi ilaalchisee warra amantii (*aqiidaa*) sirraawaa morman keessaa gumii booresitootaa (*bid'aa*) kanneen akka ***Jahmiyyaah***, ***Mu'itazalaa***fi gumiiwwan akeeka isaanii hordofan nijiru. Gumiiwwan kunniin sifoota Rabbii(SWT) nimormu; sifoota Isaa guutuu jechoota duwwaa hikkaa hinqabne godhuudhaan meesholee lubbuu hinqabneefi sifoota ta'uu hin-dandeenyeen ibsu. Rabbi garuu waan isaan jedhan

hundarraa Gooftaa qulqullaa'aafi guddaadha. Ramaddii kana keessatti warri akka *Ashaa'iraa* faati kanneen sifoota garii dhugoomsanii, garii mormanis keessatti argamu. *Ashaa'iroonni* sifoota garii akkuma dhugoomsan, ragoolee faallessuu keessaa bahanii, ofiin of faallessuu dhiisanii sifoota Rabbii kanneen morman sanniinis fudhachuu qabu.

Warri sunnaa (*ahlulsunnaa*) garuu maqaaleefi sifoota Rabbi ofumaan ofii mirkaneesse yookin kanneen nabiyyichi(SAW) dhugoomsaniif bifa guutuudhaan dhugoomsu'uun uumamoota waliin karaa kamiiniyyuu kan walhinfakkaanneefi walbira hinqabamne godhanii qulqulleessuudhaan sifoota haala jecha duwwaa hikkaa hinqabne hingooneen dhugoomsuudhaan ragoolee guutummatti hojirra nioolchu. Haala kanaaniis ir'inna dubbii wallitti makuufi hikkaa hinqabne godhuu irraa ofeeganii ofiin offaalleessuu warri biroo itti kufan irraa walboodha. Kunis karaa jireenya ar'aa kan dachii irraatiifi kan boruu kan yeroo hundaatiif injifannoofi milkaa'utti nama geessu.



Karaan abbootiin hangafoonniifi beektonni hoo-ggantoonni ummata Islaamaa hordofan karaan qajeelaanis kana. karaan hofoltii warra hangafootaa warra duuban dhufeefis karaan hoffoltii isuma qofa. Innis Qur'aanaafi Hadiisa hordofuudhaan kan jara lamaan mormu irraa fagaachuudha.

# WAAN MUSLIMUMMAA NAMAA DIIGU

Yaa obboleessa Muslima taatee kunoo mee kana beeki. Gooftaan waa hunda irraa qulqullaahe Allaah garboottan hunda irratti amantii Islaamaa akka seenan dirqama taasisuun akka jabeessanii qabatani /ittiin dalagani/ fi akka waan amantii kana duraa diigu/ balleesssu irraas of eegan cimsee akeekkachiisee jira. Gara amantii kanaattis akka ilmaan namaa waamaniif nabiyyii Isaa Muhammadiin (R.N.R.) ergee jira. Akkasumas waan hunda mo'ataa fi hundaan ol *azza wa jalla* kan ta'e Allaah namichi amantii kanaan nabiyyicha hordofe shakkii tokko malee karaa siirrii irra kan qajeele, namichi kana /isa irraa gara gale ykn hordofu dide ammoo shakkii malee kan jal'ate ykn jal'ina irratti kan kufe ta'u isaa himee jira. Akkasumas aayaata (keewwatoota) Qur'aanaa hedduu keessattis sababooti amantii kanaan ala nama taasisan maal akka ta'anii fi akaakuuwwan Rabbitti miiltessuu (shirkii) fi Isa mormu (kafaru) hunda irraas akka of eegan akeekachiisee jira. Hayyootni Islaamaas (Rabbi isaan haa mararfatu) boqonnaa waa'ee namicha amantii kana irraa garagalee ykn "murtaddii" dubbatu keessatti kanneen dubbatanii jiru.

Muslimi tokko akaakuuwwan *nawaaqidootaa* ykn waan muslimummaa diiganii kan dhiiga ykn lubbu fi horii isaa hayyamsiisan hedduudhaan amantii isaa irraa kan gara gale fi



islaamaan ala kan oole ni ta'a. Kanneen keessaas kan baay'ee hamoo ta'anii fi yeroo hedduu mul'atan waa kudhani. Isaanis:

* **Tokkoffaa**: Allaahn (Rabbiin) gabbaruu ykn "ibaadah" keessatti Allaahitti miiltessu ykn *shirkeessu*. Gooftaan waa hundaa ol ta'e Allaah akkana jedhe:

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ
ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ﴿١١٦﴾

***Dhugaatti Allaah badii isatti miiltessuu (shirkeesssuu) gonkumaa dhiifama hingodhu, kana irraaa kan hafe badii kamiiniyyuu nama fedheef ni dhiisa.*** (Al-Nisaa' : 116)

Ammas waa hundaa ol kan ta'e Allaah akkana jedhe:

إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ
ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٢﴾

---

**Al-Shakh Al-Imaam Muhammad bin Abdul Wahaabi fi hayyooti biraas-Rabbi isaan haa mararfatu-dubbatanii jiru.**

***Dhugaadhumatti namicha Allaahitti miiltessu Allah dhugaatti jannata isa irratti irmii (haraama) taasisee jira, itti galli isaas abidda, "zaalimootaaf" (warra daba , miidhaa, badii , dalaganiifis , ykn miiltessitootaaf Rabbi biratti) kan isaan gargaarus takkaa hinjiru.*** (Al-Maa'idah : 72)

Dalagawwan akkanaa keessaas kan akka namoota du'an kadhachuu, dirmaachiifachu, gargaarsa kadhachuu, isaaniif wareeguun, isaaniif qaluun as keessatti ni xuqamu.

***Lammaffaa**: Ofi fi Allaah gidduutti amalaajii tolfachu; namichi ofi isaa fi Gooftaa isaa gidduutti amalaajii tolfatee amalaajota isaa kanneen waammatu, araara fi fayyiinsa ykn "shafaa'ah" isaan kadhatu, isaan abdatu akka hayyootni islaamaa irratti waliigalanitti Rabbiin mormate ykn Rabbitti kafaree jira (Islaama keessaa baheera).

***Sadaffaa**: Nami miiltessitootii fi mormifatooti (mushrikooti fi kaafirooti) kaafira miti jedhe; mormii ykn kaafirummaa isaanii shakke; ykn yaadi isaanii kun sirriidha jedhe nama Rabbiin morme ni ta'a (ni kafara).

***Afuraffaa**: Nami qajeelfama qajeelfama nabiyyichaatii (R.N.R) ala ta'e tokkoon qajeelfama nabiyyii caalaatti guutuu



fi sirriidha jedhee amane; ykn murtiin kan nabiyyichaatii ala ta'e tokko kan nabyyii irra ni wayya jedhee yaade fi amane, akka warra murtii xaaguutotaa murtii nabiyyiitiin ol taasifateetti yoo amane shakkii malee islaamaan ala ni oola. Akkasumas sirnooti, heeroti fi seeroti namooti ykn biyyootni lafaa tumanii fi hordofan seera sharii'ah irra niwayya jedhee namichi amane ykn sirni shariiah bulchiisuuf jaarraa 20[ffaa] keessatti ittiin buluu fi bulchiisuuf hintolu (hindana'amu) kan jedhu, ykn sababi duubatti hafiinsa muslimoota hardhaa seera sharii'ah ti kan jedhu, ykn sharii'ahn ykn amantiin islaamaa dhimma karaa afuuraa qofa irratti fi quunnamtii namtokkoo fi Rabbiin giddu qofa irratti daangeffamu qaba malee dhimmoota jireenyaa biraa keessa seenu hinqabu kan jedhu; ykn murtii Allaah hojii irra oolchuuf harka hattuu muruun, sagagalaa reebuun bara kanaan waliin hindeemu (boodatti hafaadha) kan jedhu; ykn seerota fi heerota sharii'ah Allaahtiin ala ta'aniin buluun, quunnamtii hawaasaa fi yakkoota ittiin raawwachuun, ittiin buluuni fi bulchiisuun (bulfamuun) ni ta'a jedhee kan amanu yoollee heeroti fi seeroti kun sharii'ah irra ni wayyu jedhee amanuu baate ni kafara, muslimummaan isaa ni diigama. Sababi isaas namichi kun kana jechu ykn amanu isaatiin waan Rabbi dhorkaa taasise hunda hayyamamaa taasisuu isaa ti. Namichi waan akka sagagalu, khamrii (dhugaatii nama macheessu), ribaa (dhala horii seeraan alaa ykn araaxaa) fi seerota ykn murtii sharii'ah Allaahtiin ala ta'aniin buluu,kkf, fi kan waan Allaah dhorke hayyame martu akka hayyootni uummata islaamaa hundi irratti waliigalanitti shakkii malee muslimummaan isaa kan diigame ni ta'a.

***Shanaffaa**: Namichi waan ergamtichi (R.N.R) fidan keessaa waa tokkittiillee jibbe, yooma ittiin hojjetellee islaamaan ala ni ta'a (ni kafara), waan Allaah akkas jedheef:

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿٩﴾

***Sunis sababa jarri waan Allaah buuse (Qur'aana, sharii'ah, kkf. itti amanu didanii fi) jibbaniifii; kanaaf jecha (Rabbi) dalaga isaanii balleesse.*** *(Muhammad : 9)*

***Jahaffaa**: Namichi amantii nabiyyichaa keessaa waa tokkittiillee ykn mindaa isaatti ykn ammoo yakka isatti baace, qoose, islaamaan ala ni oola (ni kafara). Kanaafis ragaan isaa jecha Gooftaa hundaa ol ta'ee kana:

قُلْ أَبِاللَّهِ وَآيَاتِهِ
وَرَسُولِهِ كُنتُمْ تَسْتَهْزِئُونَ ﴿٦٥﴾ لَا تَعْتَذِرُوا قَدْ كَفَرْتُم
بَعْدَ إِيمَانِكُمْ ﴿٦٦﴾



***Jedhiin (yaa Muhammad (R.N.R): Allaah, aayatootaa fi ergamaa Isaatti baacaa turtanii? Ittiqabata hin himatinaa; erga amantanii booda deebitanii mormitaniittu (kafartaniittu)!*** *(Al-Sajdah : 65)*

***Torbaffa**:- "Sihrii" ykn tolcha/tolfataa, xanquaayii; kunis haala nama tokkoo sihriidhaan ykn tolchaan gara biraatti jijjiiru, akka fakkeenyaatti dhiirri tokko niitii isaa akka jibbu gochu, wal jibbisiisu ykn wal jaallachiisu, waldhabsiisu, kkf. Nami sihrii dalage/dalagsiifate ykn jaallate muslimummaan isaa ni bada (ni kafara). Kanaafis ragaan jechaa Gooftaa ol'aanaa ta'e kana:

وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَا إِنَّمَا نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ﴿١٠٢﴾

***Malaa'ikooti lachanuu "nuti fatanaa qofaaf waan taaneef ati garu (sihrii kana nurraa barachuuf jettee) Rabbitti hin kafarin" jedhanii osoo itti hin himin nam tokkollee hin barsiifne.*** *(Al-Baqarah : 102)*

***Saddeettaffaa**: Miiltessitoota gargaaruun muslimoota miidhu. Ragaan kanaas jechaa Gooftaa ol'aanaa kana:

وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُۥ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥١

***Isin keessaa nami isaan waahileeffate, itti bule, gargaartota ofii taasifate dhugaatti isaan irraa ti (gara isaanitti lakkaawwaa, muslima miti), Allaah ammoo dhugaatti zaalimoota (warra miidhaa fi badii dalagu, mormitoota, miiltessitoota) hin qajeelehu.***

*(Al-Maa'idah : 51)*

***Saglaffaa**: Namooti tokko tokko qajeelfama ykn seera sharii'ah nabii Muhammadiin (R.N.R) ala ta'u, hordofu dhiisu ni danda'u jedhee nami amanu akka jecha Rabbii armaan gadii kanaatti islaamaan ala ni oola.

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ ٱلْإِسْلَٰمِ
دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٨٥



***Namichi islaama malee amantii biraa fedhe gonkumaa isa irraa hinfudhatamu, hinqeebalamu, innis "aakhiraatti (guyyaa qiyaamaa) warra kassaraa irraa ti.*** *(Aali 'Imraan : 85)*

***Kurnaffaa**: Diinii ykn amantii Allaah (Islaama) yaallessanii dhiisu, irraa goru, barachuu fi ittiin hojjechu dhiisu. Kanaafis ragaan dhihaatu jecha Gooftaa ol ta'ee kana:

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ
أَعْرَضَ عَنْهَآ ۚ إِنَّا مِنَ ٱلْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ٢٢

***Namichi erga aayatoota, mallattoota (jecha) Gooftaa isaatiin gorfame ykn yaadachiisamee booda aayatoota kana irraa garagalee/irraa of fageesse, itti amanu dide caalaatti cubbu ykn badii kan dalage eenyu? Nuti dhugaatti "mujirimoota" (warra Rabbiin morme, warra jal'ina dalagu, miiltessitoota) gadoo ni baana!***

*(Al-Sajdah : 22)*

Qabxiilee muslimummaa namaa diiganii fi balleessan kanneen giddu garaa garummaan hin jiru. Namicha

dirqamsiisame yoo ta'e malee kan taphaafis ta'e ykn dhugaa isaa ykn ammoo sodaadhaaf kanneen jedhe ykn itti amane hundi muslimummaan isaa ni diigama ykn ni kafara. Qbxiileen kanneen baay'ee sodaachisaa fi yeroo heddu kan mul'atan waan ta'aniif muslimi tokko kanneen beekee nafsee isaatiif sodaachu fi irraa of tiksu qaba.

Dallansuu fi yakka Isaa heddu dhukkubsaa ta'e irraa akka nu baraaru Allaahitti baqanna; rahmati fi nagaan Rabbiis caalaa uumamtoota isaa kan ta'an Muhamad irratti, warra fi sahaabota isaanii irrattis haa jiraatu /haa bu'u.



بسم الله الرحمن الرحيم

الحمد لله رب العالمين والصلاة والسلام على المبعوث رحمة للعالمين وعلى آله وصحبه ومن تبعهم بإحسان إلى يوم الدين.

وبعد/ فيسر جمعية الدعوة والثقافة الإسلامية باديس أبابا أن تقدم لقراء اللغة (الأوروميه) ترجمة كتاب «العقيدة الصحيحة وما يضادها» لسماحة الشيخ/ عبدالعزيز بن عبدالله بن باز مفتي الديار السعودية بما للكتاب من أهمية كبيرة في التوجيه إلى العقيدة الصحيحة مع بيان ما يضادها.

كما نعتذر لقراء هذه اللغة في تأخير إعداد الترجمة بها وذلك لعدم حصولنا على المترجم المناسب الذي يترجم لنا من العربية إلى (الأورومية) وسوف نواصل إن شاء الله مسيرة الترجمة باللغات المحلية في الجمعية وفي مقدمتها اللغة الأورومية التي ينطق بها أكثر قومية في هذا البلد.

هذا .. ونحن على استعداد لقبول ملاحظات القراء التي تساعدنا على طريق العمل في المستقبل.

كما نقدم شكرنا وتقديرنا لكل من ساهم في مشروع الترجمة مع الجمعية وفي نشر هذا الكتاب ليستفيد منه أبناء المسلمين فجزاهم الله عن خدمة الإسلام خير الجزاء.

**جمعية الدعوة والثقافة الإسلامية باديس أبابا**